16. Ngai mpe nazali na ya ngai mwango

وَأَكِيدُ كَيۡدٗا ١٦

17. Pesa bapagano elaka pesa bango elaka ya mokuse.

فَمَهِّلِ ٱلۡكَٰفِرِينَ أَمۡهِلۡهُمۡ رُوَيۡدَۢا ١٧

## Al Anlah
## *(Oyo azali na likolo koleka)*

سُورَةُ الأَعۡلَىٰ

*Okombo ya Nzambe (Allah) nta boboto mpe ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Nsazola kombo ya nkolo nayo oyo azali na likolo koleka

سَبِّحِ ٱسۡمَ رَبِّكَ ٱلۡأَعۡلَى ١

2. Oyo akela mpe akokisa

ٱلَّذِي خَلَقَ فَسَوَّىٰ ٢

3. Mpe atia mokano mpe akamba onzela ya nsemba

وَٱلَّذِي قَدَّرَ فَهَدَىٰ ٣

4. Mpe oyo abimisa matiti

وَٱلَّذِيٓ أَخۡرَجَ ٱلۡمَرۡعَىٰ ٤

5. Mpe apesi yango langi ya mai yampondu

فَجَعَلَهُۥ غُثَآءً أَحۡوَىٰ ٥

6. Toko tangisa yo nalolenge ete obosana te

سَنُقۡرِئُكَ فَلَا تَنسَىٰٓ ٦

7. Nse naye Nzambe (Allah) alingi, ye nde ayebi maye mazali polele mpe maye mabombama

إِلَّا مَا شَآءَ ٱللَّهُۚ إِنَّهُۥ يَعۡلَمُ ٱلۡجَهۡرَ وَمَا يَخۡفَىٰ ٧

8. Mpe tokolakisayo nzela ya pete

وَنُيَسِّرُكَ لِلۡيُسۡرَىٰ ٨

9. Pesa liteya na baye ekosalisa bango

فَذَكِّرۡ إِن نَّفَعَتِ ٱلذِّكۡرَىٰ ٩

10. Oyo azali na bobangi nde akokanisa

سَيَذَّكَّرُ مَن يَخۡشَىٰ ١٠

11. Oyo akomi tia mosika na yango ye nde moto ya mpasi

وَيَتَجَنَّبُهَا ٱلۡأَشۡقَى ١١

12. Oyo akozika na moto ya monene

ٱلَّذِي يَصۡلَى ٱلنَّارَ ٱلۡكُبۡرَىٰ ١٢

13. O'nteyi na yango akokufa te mpe akozala na bomoyi te

ثُمَّ لَا يَمُوتُ فِيهَا وَلَا يَحۡيَىٰ ١٣

14. Asili kolonga oyo amipetoli
قَدْ أَفْلَحَ مَن تَزَكَّىٰ ﴿١٤﴾

15. Akanisi kombo ya nkolo na ye mpe asambeli
وَذَكَرَ ٱسْمَ رَبِّهِۦ فَصَلَّىٰ ﴿١٥﴾

16. Kasi bino bolingi na bolingo makasi bomoyi ya nse
بَلْ تُؤْثِرُونَ ٱلْحَيَوٰةَ ٱلدُّنْيَا ﴿١٦﴾

17. Nzoka nde bomoyi ya lobi nde ezali malamu nde ekowumelaka seko
وَٱلْءَاخِرَةُ خَيْرٌ وَأَبْقَىٰٓ ﴿١٧﴾

18. Yasolo oyo esila kokomama na mikanda ya yambo
إِنَّ هَـٰذَا لَفِى ٱلصُّحُفِ ٱلْأُولَىٰ ﴿١٨﴾

19. Mikanda ya Abalayama mpe ya Mose
صُحُفِ إِبْرَٰهِيمَ وَمُوسَىٰ ﴿١٩﴾

## Al Ranchiya
## *(Kozipa)*




*Okombo ya Nzambe (Allah) nta boboto mpe ngolu*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَـٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Ekomeli yo sango ya oyo ekozipa?
هَلْ أَتَىٰكَ حَدِيثُ ٱلْغَـٰشِيَةِ ﴿١﴾

2. Mokolo wana bilongi biko banga
وُجُوهٌ يَوْمَئِذٍ خَـٰشِعَةٌ ﴿٢﴾

3. Makambo maleki bango bakomi na bolembu
عَامِلَةٌ نَّاصِبَةٌ ﴿٣﴾

4. Bako zikisama o'kati ya mòtò ya makasi
تَصْلَىٰ نَارًا حَامِيَةً ﴿٤﴾

5. Mpe bako melisa bango mai ya mòtò
تُسْقَىٰ مِنْ عَيْنٍ ءَانِيَةٍ ﴿٥﴾

6. Bako zala na bilei te nse matiti ya nzube
لَّيْسَ لَهُمْ طَعَامٌ إِلَّا مِن ضَرِيعٍ ﴿٦﴾

7. Eko silisa bango nzala te mpe ekopesa bango nzoto nkolongono te
لَّا يُسْمِنُ وَلَا يُغْنِى مِن جُوعٍ ﴿٧﴾

8. Mokolo wana bilongi misusu biko zala na esengo
وُجُوهٌ يَوْمَئِذٍ نَّاعِمَةٌ ﴿٨﴾

9. Bikosepela pona maye basalaki
لِّسَعْيِهَا رَاضِيَةٌ ﴿٩﴾

**10.** Okati ya lola ya likolo

فِي جَنَّةٍ عَالِيَةٖ ١٠

**11.** Okati na yango okoyoka te makambo ya pamba pamba

لَّا تَسۡمَعُ فِيهَا لَٰغِيَةٗ ١١

**12.** Okati na yango miziba mizali kotiola

فِيهَا عَيۡنٞ جَارِيَةٞ ١٢

**13.** Okati na yango ba mbeto ya kotombwama

فِيهَا سُرُرٞ مَّرۡفُوعَةٞ ١٣

**14.** Mpe bakopo bitandami

وَأَكۡوَابٞ مَّوۡضُوعَةٞ ١٤

**15.** Mpe bisukelo bibongisami

وَنَمَارِقُ مَصۡفُوفَةٞ ١٥

**16.** Mpe bankwala bizali ya kotandama

وَزَرَابِيُّ مَبۡثُوثَةٌ ١٦

**17.** Bozali kotala te mpunda ndenge ekelama ?

أَفَلَا يَنظُرُونَ إِلَى ٱلۡإِبِلِ كَيۡفَ خُلِقَتۡ ١٧

**18.** Mpe mapata lolenge etombwama

وَإِلَى ٱلسَّمَآءِ كَيۡفَ رُفِعَتۡ ١٨

**19.** Mpe mpe bangomba lolenge epikama

وَإِلَى ٱلۡجِبَالِ كَيۡفَ نُصِبَتۡ ١٩

**20.** Mpe mabele lolenge etandama

وَإِلَى ٱلۡأَرۡضِ كَيۡفَ سُطِحَتۡ ٢٠

**21.** Kebisa pamba te yo ozali nse mokebisi

فَذَكِّرۡ إِنَّمَآ أَنتَ مُذَكِّرٞ ٢١

**22.** Kasi ozali mokengeli likolo na bango te

لَّسۡتَ عَلَيۡهِم بِمُصَيۡطِرٍ ٢٢

**23.** Longola nse oyo apesi mokongo mpe aboyi kondima

إِلَّا مَن تَوَلَّىٰ وَكَفَرَ ٢٣

**24.** Nzambe (Allah) akopesa bango etumbu ya monene

فَيُعَذِّبُهُ ٱللَّهُ ٱلۡعَذَابَ ٱلۡأَكۡبَرَ ٢٤

**25.** Yasolo epai na bisonde bozongi na bango

إِنَّ إِلَيۡنَآ إِيَابَهُمۡ ٢٥

**26.** Mpe yasolo lifuta lia bango ezali omaboko na biso

ثُمَّ إِنَّ عَلَيۡنَا حِسَابَهُم ٢٦

# Al Fadjir
## *(Eleko ya ntongo)*




*Okombo ya Nzambe (Allah)*
*nta boboto mpe ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Nalapi na eleko ya ntongo

وَٱلۡفَجۡرِ ١

2. Mpe nalapi na ba butu zomi

وَلَيَالٍ عَشۡرٖ ٢

3. Mpe nalapi na mutuya ekoka mpe na mutuya ekoka te

وَٱلشَّفۡعِ وَٱلۡوَتۡرِ ٣

4. Mpe nalapi na butu ntango esilaka

وَٱلَّيۡلِ إِذَا يَسۡرِ ٤

5. Kolapa oyo ekoki kozala ya moto oyo azanga mayele ?

هَلۡ فِي ذَٰلِكَ قَسَمٞ لِّذِي حِجۡرٍ ٥

6. Omoni te ndenge nkolo na yo asalaki na bato ya Ade

أَلَمۡ تَرَ كَيۡفَ فَعَلَ رَبُّكَ بِعَادٍ ٦

7. Na mboka Irama ndenge etongamaki na bandako ya likolo

إِرَمَ ذَاتِ ٱلۡعِمَادِ ٧

8. Mboka eye etongamate lolenge wana na mokili

ٱلَّتِي لَمۡ يُخۡلَقۡ مِثۡلُهَا فِي ٱلۡبِلَٰدِ ٨

9. Mpe na bato ya Samude baye bazalaki kopalola mabanga okatikati ya ba ngomba

وَثَمُودَ ٱلَّذِينَ جَابُواْ ٱلصَّخۡرَ بِٱلۡوَادِ ٩

10. Na Falo (Pharaon) moto na lingenda

وَفِرۡعَوۡنَ ذِي ٱلۡأَوۡتَادِ ١٠

11. Bango banso bazalaki babuki mibeko o'kati ya bamboka na bango

ٱلَّذِينَ طَغَوۡاْ فِي ٱلۡبِلَٰدِ ١١

12. Mpe babebisaki mingi koleka

فَأَكۡثَرُواْ فِيهَا ٱلۡفَسَادَ ١٢

13. Nayango nkolo nayo akitiselaki bango fimbu ya etumbu

فَصَبَّ عَلَيۡهِمۡ رَبُّكَ سَوۡطَ عَذَابٍ ١٣

14. Mpo ete nkolo nayo azali kotala

إِنَّ رَبَّكَ لَبِٱلۡمِرۡصَادِ ١٤

15. Moto azali soki nkolo naye ameki ye na bokumisi ye mpe na bopesi ye bozwi alobi : Nkolo na ngai alingi nga

فَأَمَّا ٱلۡإِنسَٰنُ إِذَا مَا ٱبۡتَلَىٰهُ رَبُّهُۥ فَأَكۡرَمَهُۥ وَنَعَّمَهُۥ فَيَقُولُ رَبِّيٓ أَكۡرَمَنِ ١٥

**16.** Kasi soki ameki ye na bokangeli ye bozwi alobi ete nkolo na ngai asundoli nga

وَأَمَّآ إِذَا مَا ٱبۡتَلَىٰهُ فَقَدَرَ عَلَيۡهِ رِزۡقَهُۥ فَيَقُولُ رَبِّيٓ أَهَٰنَنِ ١٦

**17.** Kasi te, bino nde bosalisaka bana bitike te

كَلَّاۖ بَل لَّا تُكۡرِمُونَ ٱلۡيَتِيمَ ١٧

**18.** Mpe bolendisaka bato te pona kosalisa babola

وَلَا تَحَٰٓضُّونَ عَلَىٰ طَعَامِ ٱلۡمِسۡكِينِ ١٨

**19.** Mpe bozali kolia bikitano na bolei ya mabe

وَتَأۡكُلُونَ ٱلتُّرَاثَ أَكۡلٗا لَّمّٗا ١٩

**20.** Mpe bolingi bomengo na bolingo ya makasi

وَتُحِبُّونَ ٱلۡمَالَ حُبّٗا جَمّٗا ٢٠

**21.** Kasi ntango mabele ekobalusama na ndenge ya somo

كَلَّآۖ إِذَا دُكَّتِ ٱلۡأَرۡضُ دَكّٗا دَكّٗا ٢١

**22.** Ntango Nkolo nayo akoya mpe ba anzelu bakozala milongo milongo

وَجَآءَ رَبُّكَ وَٱلۡمَلَكُ صَفّٗا صَفّٗا ٢٢

**23.** Mpe bakoya na lifelo mokolo wana, mokolo wana moto akokanisa makanisi, kasi makanisi wana ekosalisa ye na eloko te

وَجِاْيٓءَ يَوۡمَئِذِۭ بِجَهَنَّمَۚ يَوۡمَئِذٖ يَتَذَكَّرُ ٱلۡإِنسَٰنُ وَأَنَّىٰ لَهُ ٱلذِّكۡرَىٰ ٢٣

**24.** Akoloba eh! Ngai mawa na ngai, soki nasalaki bolamu pona bomoyi na nagai lelo

يَقُولُ يَٰلَيۡتَنِي قَدَّمۡتُ لِحَيَاتِي ٢٤

**25.** Mokolo wana etumbu naye ekokokana na ya moto moko te

فَيَوۡمَئِذٖ لَّا يُعَذِّبُ عَذَابَهُۥٓ أَحَدٞ ٢٥

**26.** Mpe moto moko te akokangama lokola ye

وَلَا يُوثِقُ وَثَاقَهُۥٓ أَحَدٞ ٢٦

**27.** Eh!! Yo molimo ya kimia

يَٰٓأَيَّتُهَا ٱلنَّفۡسُ ٱلۡمُطۡمَئِنَّةُ ٢٧

**28.** Zonga epai ya Nkolo na yo na bozongi ya esengo

ٱرۡجِعِيٓ إِلَىٰ رَبِّكِ رَاضِيَةٗ مَّرۡضِيَّةٗ ٢٨

**29.** Kota elongo na bawumbu ba ngai

فَٱدۡخُلِي فِي عِبَٰدِي ٢٩

**30.** Mpe kota okati ya lola na ngai

وَٱدۡخُلِي جَنَّتِي ٣٠

# Al Balad
## *(Mboka)*

سُورَةُ البَلَدِ

*Okombo ya Nzambe (Allah)*
*nta boboto mpe ngolu*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Na lapi na mboka oyo
2. Mpe yo (Mohammad) ozali mwana ya mboka oyo
3. Mpe na lapi na moboti na mwana na ye
4. Yasolo to kelaki moto na bomoyi moko ya pasi
5. Azali kokanisa ete moto moko te azali na nguya koleka ye
6. Mpe alobi ete, na bebisi bomengo na ngai mpamba
7. Azali kolikia ete moto moko te azali komona ye
8. Tokelaki te mpona ye miso mibale
9. Na lolemo mpe na mbebo mibale
10. Mpe tolakisaki ye te nzela mibale ?
11. Kasi aponaki te nzela ya pasi
12. Nani yango akoyebisa yo nini nzela ya pasi
13. Ezali kolongola bato na bowumbu
14. Nto mpe koleisa mokolo na mokolo moko moto azali na nzala
15. Nto mpe mwana ya etike ya pembeni
16. Nto mpe mobola oyo azali na pasi
17. Mpe ezali ontei ya bandimi baye bazali kosalisana na kokanga motema

لَآ أُقْسِمُ بِهَٰذَا ٱلْبَلَدِ ﴿١﴾
وَأَنتَ حِلٌّۢ بِهَٰذَا ٱلْبَلَدِ ﴿٢﴾
وَوَالِدٍ وَمَا وَلَدَ ﴿٣﴾
لَقَدْ خَلَقْنَا ٱلْإِنسَٰنَ فِى كَبَدٍ ﴿٤﴾
أَيَحْسَبُ أَن لَّن يَقْدِرَ عَلَيْهِ أَحَدٌ ﴿٥﴾
يَقُولُ أَهْلَكْتُ مَالًا لُّبَدًا ﴿٦﴾
أَيَحْسَبُ أَن لَّمْ يَرَهُۥٓ أَحَدٌ ﴿٧﴾
أَلَمْ نَجْعَل لَّهُۥ عَيْنَيْنِ ﴿٨﴾
وَلِسَانًا وَشَفَتَيْنِ ﴿٩﴾
وَهَدَيْنَٰهُ ٱلنَّجْدَيْنِ ﴿١٠﴾
فَلَا ٱقْتَحَمَ ٱلْعَقَبَةَ ﴿١١﴾
وَمَآ أَدْرَىٰكَ مَا ٱلْعَقَبَةُ ﴿١٢﴾
فَكُّ رَقَبَةٍ ﴿١٣﴾
أَوْ إِطْعَٰمٌ فِى يَوْمٍ ذِى مَسْغَبَةٍ ﴿١٤﴾
يَتِيمًا ذَا مَقْرَبَةٍ ﴿١٥﴾
أَوْ مِسْكِينًا ذَا مَتْرَبَةٍ ﴿١٦﴾
ثُمَّ كَانَ مِنَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَتَوَاصَوْا۟ بِٱلصَّبْرِ

mpe bazali kosalisana na mawa

وَتَوَاصَوۡاْ بِٱلۡمَرۡحَمَةِ ١٧

18. Baye wana nde bato bakozala naloboko ya mobali

أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلۡمَيۡمَنَةِ ١٨

19. Kasi baye baboyi kondima na maloba na biso bazali bato yaloboko ya mwasi

وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِـَٔايَٰتِنَا هُمۡ أَصۡحَٰبُ ٱلۡمَشۡـَٔمَةِ ١٩

20. Moto moko zipa bango.

عَلَيۡهِمۡ نَارٞ مُّؤۡصَدَةُۢ ٢٠

## Achamsou
## *(Mwese)*[1]




*Okombo ya Nzambe (Allah) nta boboto mpe ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Na lapi na mwese mpe na bongengi na yango

وَٱلشَّمۡسِ وَضُحَىٰهَا ١

2. Mpe na lapi na sanza ntango elandaka mwese

وَٱلۡقَمَرِ إِذَا تَلَىٰهَا ٢

3. Mpe na lapi na moyi ntango ezali kongala

وَٱلنَّهَارِ إِذَا جَلَّىٰهَا ٣

4. Mpe na lapi na butu ntango ezipi

وَٱلَّيۡلِ إِذَا يَغۡشَىٰهَا ٤

5. Mpe na lapi na mapata na oyo atongi yango

وَٱلسَّمَآءِ وَمَا بَنَىٰهَا ٥

6. Mpe na lapi na mabele na oyo atanda yango

وَٱلۡأَرۡضِ وَمَا طَحَىٰهَا ٦

7. Mpe na lapi na molimo na oyo abongisa yango

وَنَفۡسٖ وَمَا سَوَّىٰهَا ٧

8. Mpe akumisa yango mabe na yango na bobangi na yango

فَأَلۡهَمَهَا فُجُورَهَا وَتَقۡوَىٰهَا ٨

9. Asili kolonga moto oyo apetoli molimo naye

قَدۡ أَفۡلَحَ مَن زَكَّىٰهَا ٩

10. Asili kobebisama oyo aboyi kopetola yango

وَقَدۡ خَابَ مَن دَسَّىٰهَا ١٠

[1] Moyi.

11. Bato ya Samude balekisaki ndelo mpe ba boyi kondima

كَذَّبَتْ ثَمُودُ بِطَغْوَاهَآ ﴿١١﴾

12. Ntango moto mabe kati na bango atelemaki mpona koboma mpunda

إِذِ ٱنۢبَعَثَ أَشْقَىٰهَا ﴿١٢﴾

13. Motindami ya Nzambe (Allah) alobaki na bango ete : oyo ezali mpunda ya Nzambe (Allah) botika yango emela mai

فَقَالَ لَهُمْ رَسُولُ ٱللَّهِ نَاقَةَ ٱللَّهِ وَسُقْيَٰهَا ﴿١٣﴾

14. Kasi baboyaki koyoka maloba naye mpe babomi mpunda, Nkolo na bango abomi bango pona lisumu wana mpe akitisaki etumbu likolo na bango

فَكَذَّبُوهُ فَعَقَرُوهَا فَدَمْدَمَ عَلَيْهِمْ رَبُّهُم بِذَنۢبِهِمْ فَسَوَّىٰهَا ﴿١٤﴾

15. Mpe Nzambe (Allah) azali na bobangi te na maye mako ya sima.

وَلَا يَخَافُ عُقْبَٰهَا ﴿١٥﴾

## Allailou
## *(Butu)*

سُورَةُ اللَّيْلِ

*Okombo ya Nzambe (Allah) nta boboto mpe ngolu*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Nalapi na butu ntango ezipaka biloko binso

وَٱلَّيْلِ إِذَا يَغْشَىٰ ﴿١﴾

2. Mpe na lapi na moyi ntango ezali ko ngala

وَٱلنَّهَارِ إِذَا تَجَلَّىٰ ﴿٢﴾

3. Mpe nzambe (Allah) akeli mobali na mwasi

وَمَا خَلَقَ ٱلذَّكَرَ وَٱلْأُنثَىٰٓ ﴿٣﴾

4. Yasolo misala mia bino mizali ya kokesene

إِنَّ سَعْيَكُمْ لَشَتَّىٰ ﴿٤﴾

5. Kasi mpona oyo apesi mpe abangi Nzambe (Allah)

فَأَمَّا مَنْ أَعْطَىٰ وَٱتَّقَىٰ ﴿٥﴾

6. Mpe andimi na bosolo ya lifuti

وَصَدَّقَ بِٱلْحُسْنَىٰ ﴿٦﴾

7. Toko bongiselaka ye nzela ya bolamu

فَسَنُيَسِّرُهُۥ لِلْيُسْرَىٰ ﴿٧﴾

8. Kasi mpona oyo azali moyimi mpe azali komipesa na mabondeli te

وَأَمَّا مَنۢ بَخِلَ وَٱسۡتَغۡنَىٰ ٨

9. Mpe aboyi kondima na mokolo ya mbano

وَكَذَّبَ بِٱلۡحُسۡنَىٰ ٩

10. Toko bongisela ye nzela ya pasi

فَسَنُيَسِّرُهُۥ لِلۡعُسۡرَىٰ ١٠

11. Bomengo naye ekosalisa ye na eloko te na ntango ya pasi

وَمَا يُغۡنِي عَنۡهُ مَالُهُۥٓ إِذَا تَرَدَّىٰٓ ١١

12. Bokambi bozali bwa biso

إِنَّ عَلَيۡنَا لَلۡهُدَىٰ ١٢

13. Mpe yasolo bomoyi ya lelo na ya lobi bozali bwa biso

وَإِنَّ لَنَا لَلۡأٓخِرَةَ وَٱلۡأُولَىٰ ١٣

14. Nazali kokebisa bino na moto ezali kopela

فَأَنذَرۡتُكُمۡ نَارٗا تَلَظَّىٰ ١٤

15. Akozikisama na yango nse moto ya mabe

لَا يَصۡلَىٰهَآ إِلَّا ٱلۡأَشۡقَى ١٥

16. Oyo aboyi kondima mpe apesi mokongo

ٱلَّذِي كَذَّبَ وَتَوَلَّىٰ ١٦

17. Kasi moto ya bobangi Nzambe (Allah) akozala mosika na yango

وَسَيُجَنَّبُهَا ٱلۡأَتۡقَى ١٧

18. Oyo azali kopesa bomengo bwaye mpo apetwama

ٱلَّذِي يُؤۡتِي مَالَهُۥ يَتَزَكَّىٰ ١٨

19. Ezali te mpona ye kosepelisa moko o'kati ya bato

وَمَا لِأَحَدٍ عِندَهُۥ مِن نِّعۡمَةٖ تُجۡزَىٰٓ ١٩

20. Nse mpona koluka komona elongi ya nkolo na ye oyo azali nalikolo koleka

إِلَّا ٱبۡتِغَآءَ وَجۡهِ رَبِّهِ ٱلۡأَعۡلَىٰ ٢٠

21. Mpe nasima nkolo naye akosepela na ye.

وَلَسَوۡفَ يَرۡضَىٰ ٢١

## Addouha
## *(Kobuta ya mokolo)*

*Okombo ya Nzambe (Allah)*
*nta boboto mpe ngolu*

1. Nalapi na kobuta ya mokolo
2. Mpe na lapi na butu ntango ezali kozipa biloko binso
3. Nkolo na yo asundoli yo te mpe ayini yo te
4. Bomoyi ya suka ezali malamu mpona yo koleka bomoyi ya nse
5. Nkolo na yo akopesa yo bolamu naye mpe okosepela
6. Akutaki yo mwana etike te mpe ayambi yo ?
7. Akutaki yo na libungi mpe akambi yo na nzela ya nsemba ?
8. Akutaki yo mobola te mpe apesiyo bozwi ?
9. Kasi mpona mwana etike konyokolo ye te
10. Mpe pona mosengi kobengana ye te
11. Mpe pona bolamu ya Nkolo nayo sakola yango.




بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

وَٱلضُّحَىٰ ﴿١﴾

وَٱلَّيْلِ إِذَا سَجَىٰ ﴿٢﴾

مَا وَدَّعَكَ رَبُّكَ وَمَا قَلَىٰ ﴿٣﴾

وَلَلْءَاخِرَةُ خَيْرٌ لَّكَ مِنَ ٱلْأُولَىٰ ﴿٤﴾

وَلَسَوْفَ يُعْطِيكَ رَبُّكَ فَتَرْضَىٰٓ ﴿٥﴾

أَلَمْ يَجِدْكَ يَتِيمًا فَـَٔاوَىٰ ﴿٦﴾

وَوَجَدَكَ ضَآلًّا فَهَدَىٰ ﴿٧﴾

وَوَجَدَكَ عَآئِلًا فَأَغْنَىٰ ﴿٨﴾

فَأَمَّا ٱلْيَتِيمَ فَلَا تَقْهَرْ ﴿٩﴾

وَأَمَّا ٱلسَّآئِلَ فَلَا تَنْهَرْ ﴿١٠﴾

وَأَمَّا بِنِعْمَةِ رَبِّكَ فَحَدِّثْ ﴿١١﴾



## Assharahou
## *(Bofungoli)*

سُورَةُ الشَّرۡحِ

*Okombo ya Nzambe (Allah)*
*nta boboto mpe ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Biso te nde tofungolaki yo motema
2. Mpe to kitisaki mokumba na yo
3. Mokumba moye mozalaki na mokongo nayo
4. Mpe totombolaki losambo na yo
5. Yasolo bolamu eyaka sima ya pasi
6. Yasolo bolamu eyaka sima ya pasi
7. Soki osilisi misala telema mpona kosambela
8. Mpe pona nkolo na yo zala na elikya

أَلَمۡ نَشۡرَحۡ لَكَ صَدۡرَكَ ١
وَوَضَعۡنَا عَنكَ وِزۡرَكَ ٢
ٱلَّذِيٓ أَنقَضَ ظَهۡرَكَ ٣
وَرَفَعۡنَا لَكَ ذِكۡرَكَ ٤
فَإِنَّ مَعَ ٱلۡعُسۡرِ يُسۡرًا ٥
إِنَّ مَعَ ٱلۡعُسۡرِ يُسۡرٗا ٦
فَإِذَا فَرَغۡتَ فَٱنصَبۡ ٧
وَإِلَىٰ رَبِّكَ فَٱرۡغَب ٨

## Attini
## *(Nzete tini)*

سُورَةُ التِّينِ

*Okombo ya Nzambe (Allah)*
*nta boboto mpe ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Na lapi na nzete ya tini (fuguer) mpe nzete ya olivi
2. Mpe na lapi na ngomba ya Sinayi
3. Mpe na lapi na mboka oyo ya kimia (Mecque)
4. Yasolo tokelaki moto na lolenge ya kitoko
5. Sima tokitisi ye na nse koleka
6. Longola nse baye bandimi mpe basali misala ya malamu, baye wana nde bako zala na lifuta ya libela

وَٱلتِّينِ وَٱلزَّيۡتُونِ ١
وَطُورِ سِينِينَ ٢
وَهَٰذَا ٱلۡبَلَدِ ٱلۡأَمِينِ ٣
لَقَدۡ خَلَقۡنَا ٱلۡإِنسَٰنَ فِيٓ أَحۡسَنِ تَقۡوِيمٖ ٤
ثُمَّ رَدَدۡنَٰهُ أَسۡفَلَ سَٰفِلِينَ ٥
إِلَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ فَلَهُمۡ أَجۡرٌ غَيۡرُ مَمۡنُونٖ ٦

7. Nasima nini ekopekisa yo kondima na mokolo ya suka?

فَمَا يُكَذِّبُكَ بَعْدُ بِٱلدِّينِ ٧

8. Nzambe (Allah) azali te mosambisi ya mbwania koleka.

أَلَيْسَ ٱللَّهُ بِأَحْكَمِ ٱلْحَٰكِمِينَ ٨

## Al Anlaqa
## *(liboke ya makila)*

سُورَةُ العَلَق

*Okombo ya Nzambe (Allah) nta boboto mpe ngolu*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Tanga na kombo ya Nkolo na yo oyo akela

ٱقْرَأْ بِٱسْمِ رَبِّكَ ٱلَّذِى خَلَقَ ١

2. Akela moto kouta na liboke ya makila

خَلَقَ ٱلْإِنسَٰنَ مِنْ عَلَقٍ ٢

3. Tanga mpo Nkolo nayo azali malamu

ٱقْرَأْ وَرَبُّكَ ٱلْأَكْرَمُ ٣

4. Oyo atangisi na ekomeli

ٱلَّذِى عَلَّمَ بِٱلْقَلَمِ ٤

5. Atangisi moto maye azalaki koyeba te

عَلَّمَ ٱلْإِنسَٰنَ مَا لَمْ يَعْلَمْ ٥

6. Kasi yasolo moto akomi motomboki

كَلَّآ إِنَّ ٱلْإِنسَٰنَ لَيَطْغَىٰٓ ٦

7. Ntango amimoni ete akomi na bozwi

أَن رَّءَاهُ ٱسْتَغْنَىٰٓ ٧

8. Nzoka nde bozongi ezali epai ya nkolo na yo

إِنَّ إِلَىٰ رَبِّكَ ٱلرُّجْعَىٰٓ ٨

9. Omoni te moto oyo azali kopekisa

أَرَءَيْتَ ٱلَّذِى يَنْهَىٰ ٩

10. Mowumbo ya Nzambe (Allah) ntango azali kosambela

عَبْدًا إِذَا صَلَّىٰٓ ١٠

11. Omonite soki azalaki na bokambi

أَرَءَيْتَ إِن كَانَ عَلَى ٱلْهُدَىٰٓ ١١

12. Nto mpe azali kotinda bato na bobangi Nzambe (Allah)

أَوْ أَمَرَ بِٱلتَّقْوَىٰٓ ١٢

13. Omonite soki aboyi kondima to apesi mokongo

أَرَءَيْتَ إِن كَذَّبَ وَتَوَلَّىٰٓ ١٣

14. Ayebi te ete yasolo Nzambe (Allah) azali komona

أَلَمۡ يَعۡلَم بِأَنَّ ٱللَّهَ يَرَىٰ ١٤

15. Kasi soki atiki te, tokokanga ye na elongi naye

كَلَّا لَئِن لَّمۡ يَنتَهِ لَنَسۡفَعَۢا بِٱلنَّاصِيَةِ ١٥

16. Elongi ya moto ya lokuta mpe mosumuki

نَاصِيَةٖ كَٰذِبَةٍ خَاطِئَةٖ ١٦

17. Kasi abenga lisanga naye

فَلۡيَدۡعُ نَادِيَهُۥ ١٧

18. Biso toko benga ba kengeli ya lifelo

سَنَدۡعُ ٱلزَّبَانِيَةَ ١٨

19. Te kotosa ye te, kasi pusana mpe fukama pembeni ya nkolo nayo.

كَلَّا لَا تُطِعۡهُ وَٱسۡجُدۡۤ وَٱقۡتَرِب ۩ ١٩

## Al Qadr
## *(Mokano)*

## سُورَةُ القَدۡرِ

*Okombo ya Nzambe (Allah)*
*nta boboto mpe ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Yasolo tokitisaki yango (coran) o'butu ya mokano

إِنَّآ أَنزَلۡنَٰهُ فِي لَيۡلَةِ ٱلۡقَدۡرِ ١

2. Mpe nani akoyebisa yo eloko nini butu yamokano?

وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا لَيۡلَةُ ٱلۡقَدۡرِ ٢

3. Butu ya mokano ezali malamu koleka sanza koto moko

لَيۡلَةُ ٱلۡقَدۡرِ خَيۡرٞ مِّنۡ أَلۡفِ شَهۡرٖ ٣

4. Okatina yango ba anzelu bazali kokita elengo na molimo mosantu, na ndingisa ya Nkolo na bango na mokano ya makambo manso

تَنَزَّلُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ وَٱلرُّوحُ فِيهَا بِإِذۡنِ رَبِّهِم مِّن كُلِّ أَمۡرٖ ٤

5. Yango ezali kimia na mpe boboto kino ntongo ekotana.

سَلَٰمٌ هِيَ حَتَّىٰ مَطۡلَعِ ٱلۡفَجۡرِ ٥

## Al Bayyina
## *(Elembo ya polele)*



*Okombo ya Nzambe (Allah) nta boboto mpe ngolu*

1. Bapagano kati ya baye bazwa buku mpela moko na basambeli ya bikeko bakotika kompengwa te kino elembo ya polele ekoyelaka bango.
2. Motindami ayeli ayeli bango kouta epai na Nzambe (Allah) azali ko tangelo bango buku ya bopeto
3. O'kati na yango mikapo ya nsemba mizwami
4. Baye bazwaki buku bakabwanaki te nse ntango elembo ya polele ekomelaki bango
5. Esengamakaki te na bango nse bakumisa Nzambe (Allah) na bomoko bwa ye mpe batelemisa losambo mpe bafuta mpako, boye nde lingomba ya bosembo
6. Bapagano kati ya baye bazwa buku na basambeli ya bikeko bakozala o'kati ya mòtò seko na seko bango wana nde bazali bikelamu ya mabe
7. Yasolo baye bandimi mpe basali misala ya malamu, bango nde bazali bikelamu ya malamu
8. Lifuta lia bango epai ya nkolo na bango likozala lola ya lobiko loye mingala mizali kotiola o'nse na yango mpona libela, Nzambe (Allah) akosepela na bango

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

لَمۡ يَكُنِ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِنۡ أَهۡلِ ٱلۡكِتَٰبِ وَٱلۡمُشۡرِكِينَ مُنفَكِّينَ حَتَّىٰ تَأۡتِيَهُمُ ٱلۡبَيِّنَةُ ١

رَسُولٞ مِّنَ ٱللَّهِ يَتۡلُواْ صُحُفٗا مُّطَهَّرَةٗ ٢

فِيهَا كُتُبٞ قَيِّمَةٞ ٣

وَمَا تَفَرَّقَ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡكِتَٰبَ إِلَّا مِنۢ بَعۡدِ مَا جَآءَتۡهُمُ ٱلۡبَيِّنَةُ ٤

وَمَآ أُمِرُوٓاْ إِلَّا لِيَعۡبُدُواْ ٱللَّهَ مُخۡلِصِينَ لَهُ ٱلدِّينَ حُنَفَآءَ وَيُقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَيُؤۡتُواْ ٱلزَّكَوٰةَۚ وَذَٰلِكَ دِينُ ٱلۡقَيِّمَةِ ٥

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِنۡ أَهۡلِ ٱلۡكِتَٰبِ وَٱلۡمُشۡرِكِينَ فِي نَارِ جَهَنَّمَ خَٰلِدِينَ فِيهَآۚ أُوْلَٰٓئِكَ هُمۡ شَرُّ ٱلۡبَرِيَّةِ ٦

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ أُوْلَٰٓئِكَ هُمۡ خَيۡرُ ٱلۡبَرِيَّةِ ٧

جَزَآؤُهُمۡ عِندَ رَبِّهِمۡ جَنَّٰتُ عَدۡنٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدٗاۖ رَّضِيَ ٱللَّهُ عَنۡهُمۡ وَرَضُواْ عَنۡهُۚ ذَٰلِكَ لِمَنۡ خَشِيَ رَبَّهُۥ ٨

bakosepela naye wana nde ekozala lifuta ya oyo abangi nkolo na ye.

## Azzal Zala
## *(Boningani)*




*Okombo ya Nzambe (Allah) nta boboto mpe ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Ntango mabele ekoningana na koningana moko ya makasi

إِذَا زُلۡزِلَتِ ٱلۡأَرۡضُ زِلۡزَالَهَا ١

2. Sima mabele ekobimisa mikumba na yango

وَأَخۡرَجَتِ ٱلۡأَرۡضُ أَثۡقَالَهَا ٢

3. Mpe moto akoloba ete oyo nini boye?

وَقَالَ ٱلۡإِنسَٰنُ مَا لَهَا ٣

4. Mokolo wona mabele ekosakola basango na yango.

يَوۡمَئِذٖ تُحَدِّثُ أَخۡبَارَهَا ٤

5. Pamba te mpo Nkolo nayo asili komonisa yango

بِأَنَّ رَبَّكَ أَوۡحَىٰ لَهَا ٥

6. Mokolo wana bato bakobima bipai na bipai mpo ete bamonisa bango misala na bango

يَوۡمَئِذٖ يَصۡدُرُ ٱلنَّاسُ أَشۡتَاتٗا لِّيُرَوۡاْ أَعۡمَٰلَهُمۡ ٦

7. Moto oyo asalaki bolamu moke lokola mbuma ya mabele akomona yango

فَمَن يَعۡمَلۡ مِثۡقَالَ ذَرَّةٍ خَيۡرٗا يَرَهُۥ ٧

8. Na oyo mpe asalaki mabe moke lokola mbuma ya mabele akomona yango.

وَمَن يَعۡمَلۡ مِثۡقَالَ ذَرَّةٖ شَرّٗا يَرَهُۥ ٨



# Al Andiyati
## *(Bakimi mbango)*




*Okombo ya Nzambe (Allah)*
*nta boboto mpe ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Na lapi na bakimi mbango baye batondi na pema
2. Baye bazali kobimisa nzenzezi (mikalali)
3. Baye ba bandaka bitumba na ntongo
4. Mpe sima bazali komatisa putulu
5. Mpe bazali kokota o'kati ya mapinga ya banguna
6. Yasolo moto azali na botondi te mpona nkolo naye
7. Mpe yasolo moto azali nzeneneke na yango
8. Kasi pona mposa ya bomengo azali komipesa makasi
9. Ayebi te ntango bako bimisa maye ma zwami na malita
10. Mpe maye mabombamaki na mitema mikobima mpolele
11. Yasolo mokolo wana nkolo na bango ayebi sango na bango malamu mpenza.

وَٱلۡعَٰدِيَٰتِ ضَبۡحٗا ١

فَٱلۡمُورِيَٰتِ قَدۡحٗا ٢

فَٱلۡمُغِيرَٰتِ صُبۡحٗا ٣

فَأَثَرۡنَ بِهِۦ نَقۡعٗا ٤

فَوَسَطۡنَ بِهِۦ جَمۡعًا ٥

إِنَّ ٱلۡإِنسَٰنَ لِرَبِّهِۦ لَكَنُودٞ ٦

وَإِنَّهُۥ عَلَىٰ ذَٰلِكَ لَشَهِيدٞ ٧

وَإِنَّهُۥ لِحُبِّ ٱلۡخَيۡرِ لَشَدِيدٌ ٨

۞ أَفَلَا يَعۡلَمُ إِذَا بُعۡثِرَ مَا فِي ٱلۡقُبُورِ ٩

وَحُصِّلَ مَا فِي ٱلصُّدُورِ ١٠

إِنَّ رَبَّهُم بِهِمۡ يَوۡمَئِذٖ لَّخَبِيرُۢ ١١

## Al Qarian
## *(Bobangi)*

سُورَةُ القَارِعَةِ

*Okombo ya Nzambe (Allah)*
*nta boboto mpe ngolu*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

| | |
|---|---|
| 1. Bobangi | ٱلْقَارِعَةُ ١ |
| 2. Eloko nini yango bobangi? | مَا ٱلْقَارِعَةُ ٢ |
| 3. Nani akoyebisa yo eloko nini bobangi? | وَمَآ أَدْرَىٰكَ مَا ٱلْقَارِعَةُ ٣ |
| 4. Mokolo moye bato bakozala lokola mpomboli ya kopanzana | يَوْمَ يَكُونُ ٱلنَّاسُ كَٱلْفَرَاشِ ٱلْمَبْثُوثِ ٤ |
| 5. Mpe bangomba bikokima ba mbango | وَتَكُونُ ٱلْجِبَالُ كَٱلْعِهْنِ ٱلْمَنفُوشِ ٥ |
| 6. Mpona moto oyo emekelo naye ekozala nkilo | فَأَمَّا مَن ثَقُلَتْ مَوَٰزِينُهُۥ ٦ |
| 7. Akozala na bomoyi ya esengo | فَهُوَ فِى عِيشَةٍ رَّاضِيَةٍ ٧ |
| 8. Kasi mpona moto oyo emekelo naye ekozanga kilo | وَأَمَّا مَنْ خَفَّتْ مَوَٰزِينُهُۥ ٨ |
| 9. Mama naye akozala libulu ya mozindo makasi | فَأُمُّهُۥ هَاوِيَةٌ ٩ |
| 10. Mpe nani akoyebisa yo tina nayango? | وَمَآ أَدْرَىٰكَ مَا هِيَهْ ١٠ |
| 11. Ezali nde moto ya makasi | نَارٌ حَامِيَةٌۢ ١١ |

## Atakaasour
## *(Kowela bomengo)*

سُورَةُ التَّكَاثُرِ

*Okombo ya Nzambe (Allah)*
*nta boboto mpe ngolu*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

| | |
|---|---|
| 1. Kowela bomengo ezali kokosa bino | أَلْهَىٰكُمُ ٱلتَّكَاثُرُ ١ |
| 2. Kino bokoya kotala malita (boko mona liwa) | حَتَّىٰ زُرْتُمُ ٱلْمَقَابِرَ ٢ |
| 3. Kasi boko yeba | كَلَّا سَوْفَ تَعْلَمُونَ ٣ |

4. Sima lisusu boko yeba — ثُمَّ كَلَّا سَوْفَ تَعْلَمُونَ ﴿٤﴾

5. Kasi soki boyebaki yango yasolo — كَلَّا لَوْ تَعْلَمُونَ عِلْمَ الْيَقِينِ ﴿٥﴾

6. Yasolo bokomona lifelo — لَتَرَوُنَّ الْجَحِيمَ ﴿٦﴾

7. Sima boko mona yango yasolo na miso na bino — ثُمَّ لَتَرَوُنَّهَا عَيْنَ الْيَقِينِ ﴿٧﴾

8. Mpe yasolo bokotunama mokolo wana na tina ya nkembo ya Nzambe (Allah) apesaki bino. — ثُمَّ لَتُسْأَلُنَّ يَوْمَئِذٍ عَنِ النَّعِيمِ ﴿٨﴾

## Al Ansr
## *(Sima ya nzanga)*

سُورَةُ العَصْرِ

*Okombo ya Nzambe (Allah) nta boboto mpe ngolu*

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

1. Na lapi na ngonga ya sima ya nzanga — وَالْعَصْرِ ﴿١﴾

2. Ya solo moto azali na kati ya libunga — إِنَّ الْإِنسَانَ لَفِي خُسْرٍ ﴿٢﴾

3. Longola nse baye ba ndimi mpe basali misala ya malamu, mpe bazali komisalisana na bosembo mpe bazali komisalisana na koyika mpiko — إِلَّا الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ وَتَوَاصَوْا بِالْحَقِّ وَتَوَاصَوْا بِالصَّبْرِ ﴿٣﴾

## Al Houmazat
## *(Bato ya lokuta)*

سُورَةُ الهُمَزَةِ

*Okombo ya Nzambe (Allah) nta boboto mpe ngolu*

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

1. Etumbu ezali mpona moto nioso ya lokuta mpe maloba mabe — وَيْلٌ لِّكُلِّ هُمَزَةٍ لُّمَزَةٍ ﴿١﴾

2. Oyo azali kosangisa bomengo naye mpe azali kotanga yango — الَّذِي جَمَعَ مَالًا وَعَدَّدَهُ ﴿٢﴾

3. Akanisi ete bomengo naye ekopesa ye bomoyi ya seko — يَحْسَبُ أَنَّ مَالَهُ أَخْلَدَهُ ﴿٣﴾

4. Kasi te yasolo akobwakama na kati ya Hutama

كَلَّاۖ لَيُنۢبَذَنَّ فِي ٱلۡحُطَمَةِ ٤

5. Nani akoyebisa yo eloko nini Hutama ?

وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا ٱلۡحُطَمَةُ ٥

6. Mòtò ya Nzambe (Allah) oyo ezali ya ko pelisama

نَارُ ٱللَّهِ ٱلۡمُوقَدَةُ ٦

7. Oyo ezali komata na motema

ٱلَّتِي تَطَّلِعُ عَلَى ٱلۡأَفۡـِٔدَةِ ٧

8. Yasolo yango ekozipa bango

إِنَّهَا عَلَيۡهِم مُّؤۡصَدَةٞ ٨

9. Batandami na molongo

فِي عَمَدٖ مُّمَدَّدَةِۭ ٩

## Al Fiil
## *(Nzoku)*

سُورَةُ الفِيلِ

*Okombo ya Nzambe (Allah)*
*nta boboto mpe ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Omonaki te ndenge nkolo nayo asalaki na bato ya nzoku ?

أَلَمۡ تَرَ كَيۡفَ فَعَلَ رَبُّكَ بِأَصۡحَٰبِ ٱلۡفِيلِ ١

2. Asukisaki mayele na bango te ?

أَلَمۡ يَجۡعَلۡ كَيۡدَهُمۡ فِي تَضۡلِيلٖ ٢

3. Atindaki likolo na bango mapinga na bandeke

وَأَرۡسَلَ عَلَيۡهِمۡ طَيۡرًا أَبَابِيلَ ٣

4. Ba bwakelaki bango mabanga ya mabele

تَرۡمِيهِم بِحِجَارَةٖ مِّن سِجِّيلٖ ٤

5. Mpe ekomisaki bango lokola masisa ya koliama

فَجَعَلَهُمۡ كَعَصۡفٖ مَّأۡكُولِۭ ٥

## Al Quraish
## *(Koraich)*

سُورَةُ قُرَيۡشٍ

*Okombo ya Nzambe (Allah)*
*nta boboto mpe ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Ezali mpona elaka ya ba koraich

لِإِيلَٰفِ قُرَيۡشٍ ١

2. Na mibeko mia bango mitali mibembo na ntango ya elanga mpe ntango ya mpela

إِۦلَٰفِهِمۡ رِحۡلَةَ ٱلشِّتَآءِ وَٱلصَّيۡفِ ٢

3. Esengeli na bango basambela nkolo ya ndako oyo (mecque)

فَلْيَعْبُدُوا رَبَّ هَٰذَا الْبَيْتِ ﴿٣﴾

4. Ye oyo azali ko leisa bango o'tango ya nzala mpe kobatela bango na tango ya bobangi

الَّذِي أَطْعَمَهُم مِّن جُوعٍ وَآمَنَهُم مِّنْ خَوْفٍ ﴿٤﴾

## Al Mahoun
## *(Bisengelami)*




*Okombo ya Nzambe (Allah) nta boboto mpe ngolu*

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

1. Omoni te oyo azali kozwa mokolo ya suka na lokuta?

أَرَأَيْتَ الَّذِي يُكَذِّبُ بِالدِّينِ ﴿١﴾

2. Yewana nde azali kobengana mwana ya etike

فَذَٰلِكَ الَّذِي يَدُعُّ الْيَتِيمَ ﴿٢﴾

3. Mpe azali kotinda te baleisa babola

وَلَا يَحُضُّ عَلَىٰ طَعَامِ الْمِسْكِينِ ﴿٣﴾

4. Etumbu ezali pona basambeli

فَوَيْلٌ لِّلْمُصَلِّينَ ﴿٤﴾

5. Baye bazali kolekisa ngonga ya losambo na tina te

الَّذِينَ هُمْ عَن صَلَاتِهِمْ سَاهُونَ ﴿٥﴾

6. Baye bazali kosambela mpona bamona bango

الَّذِينَ هُمْ يُرَاءُونَ ﴿٦﴾

7. Mpe bazali kopekisa bisengelami

وَيَمْنَعُونَ الْمَاعُونَ ﴿٧﴾

## Al Qausar
## *(Liziba ya Kausar)*




*Okombo ya Nzambe (Allah) nta boboto mpe ngolu*

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

1. Yasolo topesaki yo liziba

إِنَّا أَعْطَيْنَاكَ الْكَوْثَرَ ﴿١﴾

2. Sambela mpona nkolo nayo mpe bonzela ye mbeka

فَصَلِّ لِرَبِّكَ وَانْحَرْ ﴿٢﴾

3. Yasolo oyo akoyina yo yewana nde akolimwa mpe akozala na bokitanite

إِنَّ شَانِئَكَ هُوَ الْأَبْتَرُ ﴿٣﴾

## Al Kafiroun
## *(Bapagano)*

سُورَةُ الكَافِرُونَ

*Okombo ya Nzambe (Allah)*
*nta boboto mpe ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Loba eh! bino bapagano

قُلۡ يَٰٓأَيُّهَا ٱلۡكَٰفِرُونَ ١

2. Na kosambela te oyo bozali kosambela

لَآ أَعۡبُدُ مَا تَعۡبُدُونَ ٢

3. Bino mpe bokosambela te oyo nazali kosambela

وَلَآ أَنتُمۡ عَٰبِدُونَ مَآ أَعۡبُدُ ٣

4. Mpe ngai na kosambela soko moke te oyo bozali kosambela

وَلَآ أَنَا۠ عَابِدٞ مَّا عَبَدتُّمۡ ٤

5. Bino mpe lokola boko sambela soko moke te oyo nga nazali kosambela

وَلَآ أَنتُمۡ عَٰبِدُونَ مَآ أَعۡبُدُ ٥

6. Bino nalingomba na bino ngai mpe na oyo ya ngai

لَكُمۡ دِينُكُمۡ وَلِيَ دِينِ ٦

## Annasr
## *(Lisungi)*

سُورَةُ النَّصۡرِ

*Okombo ya Nzambe (Allah)*
*nta boboto mpe ngolu*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Ntango lisungi ya nkolo nayo mpe elonga naye ekoya

إِذَا جَآءَ نَصۡرُ ٱللَّهِ وَٱلۡفَتۡحُ ١

2. Mpe okomona bato ebele bakoyingela o'lingomba ya Nzambe (Allah)

وَرَأَيۡتَ ٱلنَّاسَ يَدۡخُلُونَ فِي دِينِ ٱللَّهِ أَفۡوَاجٗا ٢

3. Kumisa nkolo nayo mpe tonda ye botondi mpe senga ye bolimbisi, mpo ete ye atonda bolimbisi.

فَسَبِّحۡ بِحَمۡدِ رَبِّكَ وَٱسۡتَغۡفِرۡهُۚ إِنَّهُۥ كَانَ تَوَّابَۢا ٣

## Al Masad
## *(Minyololo)*

سُورَةُ المَسَد

*Okombo ya Nzambe (Allah)*
*nta boboto mpe ngolu*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Tika ete maboko ya Abu lahabe mabebisama
2. Bomengo bwaye na maye azali kozwa ekosalisa ye te
3. Akozikisama na mòtò ya kopela
4. Mpela moko na mwasi naye mokumbi nkoni
5. Monyololo mikozala na kingo na ye

تَبَّتْ يَدَآ أَبِى لَهَبٍ وَتَبَّ ﴿١﴾
مَآ أَغْنَىٰ عَنْهُ مَالُهُۥ وَمَا كَسَبَ ﴿٢﴾
سَيَصْلَىٰ نَارًا ذَاتَ لَهَبٍ ﴿٣﴾
وَٱمْرَأَتُهُۥ حَمَّالَةَ ٱلْحَطَبِ ﴿٤﴾
فِى جِيدِهَا حَبْلٌ مِّن مَّسَدٍۭ ﴿٥﴾

## Al Ikrlas
## *(Bomoko Bwa Nzambe (Allah))*

سُورَةُ الإِخْلَاص

*Okombo ya Nzambe (Allah)*
*nta boboto mpe ngolu*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Loba Nzambe (Allah) azali nse moko
2. Nzambe (Allah) akoka
3. Abota te mpe abotama te
4. Mpe azali na mokokani te.

قُلْ هُوَ ٱللَّهُ أَحَدٌ ﴿١﴾
ٱللَّهُ ٱلصَّمَدُ ﴿٢﴾
لَمْ يَلِدْ وَلَمْ يُولَدْ ﴿٣﴾
وَلَمْ يَكُن لَّهُۥ كُفُوًا أَحَدٌۢ ﴿٤﴾



## Al Falaq
## *(ebandeli ya ntongo)*

سُورَةُ الفَلَقِ

*Okombo ya Nzambe (Allah)*
*nta boboto mpe ngolu*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Loba nazali kosenga libateli epai ya nkolo oyo atanisaka ntongo
2. Kouta na mabe oyo ye akela
3. Kouta na mabe ya molili ya makasi
4. Mpe kouta na mabe ya baye bazali kofula mopepe ya mabe na mazita
5. Mpe kouta na mabe na bato ya mitema likunya ntango bazali kosala likunya.

قُلْ أَعُوذُ بِرَبِّ ٱلْفَلَقِ ١
مِن شَرِّ مَا خَلَقَ ٢
وَمِن شَرِّ غَاسِقٍ إِذَا وَقَبَ ٣
وَمِن شَرِّ ٱلنَّفَّٰثَٰتِ فِى ٱلْعُقَدِ ٤
وَمِن شَرِّ حَاسِدٍ إِذَا حَسَدَ ٥

## Annaas
## *(Bato)*

سُورَةُ النَّاسِ

*Okombo ya Nzambe (Allah)*
*nta boboto mpe ngolu*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Loba nasengi libateli epai ya nkolo ya bato
2. Mokonzi ya bato
3. Nzambe (Allah) ya bato
4. Kouta na komekama ya milimo mabe
5. Oyo azali kofula makanisi mabe o'mitema mia bato
6. Azala moto to elima

قُلْ أَعُوذُ بِرَبِّ ٱلنَّاسِ ١
مَلِكِ ٱلنَّاسِ ٢
إِلَٰهِ ٱلنَّاسِ ٣
مِن شَرِّ ٱلْوَسْوَاسِ ٱلْخَنَّاسِ ٤
ٱلَّذِى يُوَسْوِسُ فِى صُدُورِ ٱلنَّاسِ ٥
مِنَ ٱلْجِنَّةِ وَٱلنَّاسِ ٦

# Ela'kisami ya ba nkombo ya Mokapo (Surati)

Mpe bolakisi ya ba mokapo oyo ekitaki
na mecque mpe madina kati na yango

| Surati (Eteni) | Motango na Yango | Mologno | السورة |
|---|---|---|---|
| Surati Al Fatiha | 1 | 1 | الفَاتِحَة |
| Surati An-Naba | 78 | 2 | النَّبَإِ |
| Surati An-Nazianti | 79 | 5 | النَّازِعَات |
| Surati Abasa | 80 | 8 | عَبَسَ |
| Surati Attakwir | 81 | 10 | التَّكوِير |
| Surati Al Infituar | 82 | 12 | الانفِطَار |
| Surati Al Muthafifine | 83 | 13 | المطفِفِين |
| Surati Al Inchiqaq | 84 | 15 | الانشِقَاق |
| Surati Al Burudj | 85 | 17 | البُرُوج |
| Surati A Tariq | 86 | 19 | الطَّارِق |
| Surati Al Anlah | 87 | 20 | الأَعْلَى |
| Surati Al Ranchiya | 88 | 21 | الغَاشِيَة |
| Surati Al Fadjir | 89 | 23 | الفَجْر |
| Surati Al Balad | 90 | 25 | البَلَد |
| Surati Achamsou | 91 | 26 | الشَّمْس |
| Surati Allailou | 92 | 27 | اللَّيل |
| Surati Addouha | 93 | 29 | الضَّحَى |
| Surati Assharahou | 94 | 30 | الشَّرح |

| Surati (Eteni) | Motango na Yango | Mologno | السورة |
|---|---|---|---|
| Sûratu Attini | 95 | 30 | التِّين |
| Sûratu Al Anlaqa | 96 | 31 | العَلَق |
| Sûratu Al Qadr | 97 | 32 | القَدْر |
| Sûratu Al Bayyina | 98 | 33 | البَيِّنَة |
| Sûratu Azzal Zala | 99 | 34 | الزَّلْزَلَة |
| Sûratu Al Andiyati | 100 | 35 | العَادِيَات |
| Sûratu Al Qarian | 101 | 36 | القَارِعَة |
| Sûratu Atakaasour | 102 | 36 | التَّكَاثُر |
| Sûratu Al Ansr | 103 | 37 | العَصْر |
| Sûratu Al Houmazat | 104 | 37 | الهُمَزَة |
| Sûratu Al Fiil | 105 | 38 | الفِيل |
| Sûratu Quraish | 106 | 38 | قُرَيْش |
| Sûratu Al Mahoun | 107 | 39 | المَاعُون |
| Sûratu Al Qausar | 108 | 39 | الكَوْثَر |
| Sûratu Al Kafiroun | 109 | 40 | الكَافِرُون |
| Sûratu Annasr | 110 | 40 | النَّصْر |
| Sûratu Al Masad | 111 | 41 | المَسَد |
| Sûratu Al Ikrlas | 112 | 41 | الإِخْلَاص |
| Sûratu Al Falaq | 113 | 42 | الفَلَق |
| Sûratu Annaas | 114 | 42 | النَّاس |






ص.ب ٦٢٦٢ - المدينة المنورة
www.qurancomplex.gov.sa
contact@qurancomplex.gov.sa




Mpona Kobimisa Buku Oyo
Coran Esantu Etali Kaka Lisanga Ya Nkumu Fahd

---

PO Box 6262 – al-Madinah al-Munawwarah
www.qurancomplex.gov.sa
contact@qurancomplex.gov.sa

ⓒ **مجمع الملك فهد لطباعة المصحف الشريف ، ١٤٣٢ هـ**
فهرسة مكتبة الملك فهد الوطنية أثناء النشر .

مجمع الملك فهد لطباعة المصحف الشريف
**الفاتحة وجزء عمّ وترجمة معانيهما إلى لغة اللنغالا .** / مجمع
الملك فهد لطباعة المصحف الشريف . - المدينة المنورة ١٤٣٢ هـ

٥٦ ص ؛ ١٤ × ٢١ سم

**ردمك: ٨-٠٥-٨٠٩٥-٦٠٣-٩٧٨**

١- القرآن - ترجمة أ. العنوان
ديوي ٢٢١،٤ ١٤٣٢/٥٨٢٤

رقم الإيداع : ١٤٣٢/٥٨٢٤

**ردمك : ٨-٠٥-٨٠٩٥-٦٠٣-٩٧٨**




٥٠٠٠/هـ ١ ن غ (٨)(١)
ردمك: ٨-٠٥-٨٠٩٥-٦٠٣-٩٧٨